KANGURA SPECIAL Nº 27 BIS.

KA02 1518

# IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.



CASE NO: ICTR-98-41-T
EXHIBIT NO: P. 425
DATE ADMITTED: 12-5-2006
TENDERED BY: PROSECUTOR
NAME OF WITNESS: ANATOLE

## BURUNDI L'ARMEE EN QUESTION

ABANYAMAKURU B'ABATUTSI BAGARAGAZA KO BASHYIGIKIYE INYENZI MU BINYAMAKURU BYABO. NONEHO AKABO KASHOBOTSE.

BURUNDI : ABAHUTU NIBAKOMEZA GUPFA HARABA HASIGAYE TWE.

## IBINYAMAKURU BY'INYENZI-NKOTANYI

1. KANGUKA
2. RWANDA RUSHYA
3. LE TRIBUN DU PEUPLE
4. UMURANGI
5. IMBAGA
6. LE SOLEIL
7. KIBERINKA
8. NYABARONGO

BIMENSUEL INDEPENDANT -
REDACTION GISENYI INFO.
B.P. 19 GISENYI — B.P. 1312 KIGALI

Abonnement annuel : 1000 FRW
Afrique 2000 FRW
Europe 2500 FRW
Sur cpte BCR - 14273114 - KIGALI

KA02 1519

# PUBLICITÉ

Ubwanditsi bwa KANGURA buramamaza Ishyaka P.D.R. (Parti Démocratique pour la Révolution).

Tumaze kubona ko rubanda nyamwinshi ikeneye ishyaka ryayo riyigeza kuri Demokarasi nyayo, rikayitoza kwivugira no kuvugira abadafite aho bavugira, dusabye abanyarwanda bose mu madini yose, kuyoboka P.D.R. Iryo shyaka ritangiranye abayoboke benshi mu Rwanda, cyane cyane abashyigikiye ibitekerezo bya Dr. KAYIBANDA Grégoire, byo kurengera inyungu za rubanda nyamwinshi, n'ibitekerezo bya HABYARIMANA, we ushyigikiye amahoro n'amajyambere.

Abashaka kuba mu buyobozi bw'iryo shyaka, n'abifuza ibisobanuro ku buryo burambuye, nimubaze GISENYI-INFORMATION B.P. 19 GISENYI, cyangwa B.P. 1312 KIGALI. Amahamere iezo iryo shyaka rizagenderaho ubu arimo arategurwa n'akanama kabizobereyemo.

Umuco wo kugaya si uw'abanyarwanda. Muzi neza ko hari abashimishwa no kuvuga ko Leta zombi ntacyo zakoze, yaba iya HABYARIMANA yaba n'iya KAYIBANDA. Twebwe icy'ingenzi ni ugushima ibyakozwe n'abategetsi b'u Rwanda kuva twipakurura ingoma ya gihake tukarebera hamwe ukuntu ibyiza byakozwe byakongerwa.

Abazagana iryo shyaka rero muzaze muzi ko tudashinzwe gusebanya no kuba bantamunoza. Muze twunganire abatubanjirije muri Politiki, n'abarangije akazi k'ubusirikare. Ngiryo ishyaka ryanyu, ababuze kivugira nababwira iki!

KUBERA KO BIMAZE KUGARAGARA KO ABATUTSI BO MU BUGANDA — RWANDA — ZAYIRE NO MU BURUNDI BIFUZA KUDUTEGEKA BABINYUJIJE MURI CORRIDOR-HIMA, HAGOMBA ABAHUTU BENSHI BAKWIBUMBIRA MURI P.D.R. PARMEHUTU, BYABA NGOMBWA IRYO SHYAKA RIGAKORANA NA PALIPEHUTU YO MU BURUNDI, BITYO ABAHUTU BOSE BAKABONA AHO BAVUGIRA. NTIBAKOMEZE KWICWA URUBOZO.

UKIMARA GUSOMA IYI KANGURA, HITA UBARIZA AHO USANZWE UGURIRA IBINYAMAKURU HARI KANGURA N° 27 SPECIAL CYANGWA NIBA UFITE SPECIAL MU NTOKI ZAWE, SABA KANGURA N° 27 UTARAGURA KUKO ZASOHOTSE ZOSE ARI EBYIRI.

AMAKURU ADASANZWE ARAGUTEGEREJE

# ESE UBUNDI HARI HABUZE IKI NGO INGABO Z'IGIHUGU ZIKOSORE BARIYA BANYAMAKURU B'INKOTANYI ?

KA021520



**ITANGAZO RY'UBUYOBOZI BW'IBIREBANA N'URUGAMBA MU NGABO Z'U RWANDA.**

Banyarwanda.
Banyarwandakazi.

1. Muzi mwese ko igihugu cyacu cyatewe n'umwanzi uturutse mu gihugu cya UGANDA, ku itariki ya mbere z'Ukwakira 1990. Ingabo z'u Rwanda ubwo zarwanye inkundura, hanyuma zigaruza umupaka w'igihugu cyacu. Ubwo hari tariki ya 30 z'Ukwakira 1990. Kuva icyo gihe Inyenzi-nkotanyi zakomeje gushaka ukuntu zakwigarurira agace k'u Rwanda, uko kaba kangana kose, kugira ngo zibwire amahanga ko ziri mu Rwanda. Ingabo z'u Rwanda zakomeje kuba maso, aho izo nyenzi zikandiye zikababwa, zikisubirira aho ziba muri Uganda.

2. Umwanzi rero yaratsinzwe nta shiti, n'ubwo igihugu cya Uganda gikomeje kumushyigikira. Nyamara kandi yanze kwemera ko yatsinzwe, akaba akirota ko azafata u Rwanda, yifashishije inkunga ahabwa n'igihugu cya Uganda. Kugira ngo ashobore kugera kuri iyo ntego ye, umwanzi yahinduye uburyo bwe bwo gukora intambara: niyo mpamvu ubu yirirwa arasa ibisasu aho ingabo zacu zishinze ibirindiro, cyangwa se mu baturage b'inzirakarengane. Ibyo bisasu kandi akabyohereza yibereye muri Uganda. Mwakunze kubyumva kenshi mu maradiyo yanyu. Ikindi Inyenzi-nkotanyi zigambiriye, ni ukwitwikira ijoro zikinjira mu Rwanda, zigamije kwiba, kwica abaturage se, cyangwa bamwe zikabatwara zikabajyana iyo muri Uganda, zabagezayo nabo zikabica.

Iyo izo nyenzi zikora ibyo, ngo ziba zishaka kunaniza abaturage n'ingabo zacu, kugira ngo nabo bitakane Leta y'u Rwanda bavuga ko barambiwe. Nyamara rero aho ziribeshya, ahubwo ni ukuramenya ubutwari n'ubwitange biranga ingabo z'u Rwanda, kimwe n'ukuntu abanyarwanda bose bakunda amahoro, bakaba ntą na rimwe bashobora gucibwa intege n'ibyo izo nyangarwanda ziri kubakorera, ngo bibagirwe ko Leta y'u Rwanda ikora uko ishoboye kose ngo amahoro abe yagaruka vuba mu gihugu.

Aho ngaho naho rero, inyenzi zirebye neza zasanga ziri gutsindwa, kuko ibyo bikorwa byose by'ubugome ziri gukorera cyane cyane abaturage b'inzirakarengane, ntacyo biteze kuzigezaho na gato.

3. Nyamara Inyenzi-nkotanyi ntizisiba guhimba amayere, kugira ngo zirebe ko zagera ku ntego ziyemeje ariyo yo gufata ubutegetsi mu Rwanda. Dore nk'ubu inzego za gisilikare zishinzwe iperereza zakoze uko zishoboye ngo zishobore kuvumbura ayo mayere mashya y'inyenzi, none zashoboye kuyatahura, tukaba twasanze ari ngombwa kuyageza ku batura-rwanda bose, kugira ngo nabo ubwabo biyumvire ayo mayere y'umwanzi, ariko cyane cyane kugira ngo bajye bamenya uko bagomba kubyifatamo, kandi barusheho gufasha ingabo z'u Rwanda n'izindi nzego zishinzwe umutekano, kuburizamo ayo mayere y'umwanzi udashaka kuva ku izima. Umwanzi rero amaze kubona atsinzwe ku rugamba rw'amasasu, yigiriye inama yo gukoresha ubundi bwenge. Dore rero programu nshya y'umwanzi, nk'uko imaze gutahurwa n'iperereza ry'ingabo z'u Rwanda:

a) Kuminjira ibisasu ku ngabo z'u Rwanda, inyenzi zibereye muri Uganda, ngo kugira ngo ingabo zacu zirakare maze zambuke umupaka, noncho Leta ya Uganda ivuge iti: dore u Rwanda rwateye, noneho ingabo za Uganda ziboneraho gutabara, zifashe noneho ku mugaragaro Inyenzi-nkotanyi. Icyo ni icyambere.

b) Icya kabiri, Inyenzi zimaze kubona ingabo zacu zifashe zikanga guhubuka, zatetse umutwe maze ziga ubundi bugome bukabije. Zigahagarara hafi y'umupaka, maze zikarasa ibisasu muri Uganda, abaturage ba Uganda nabo bakahagwa abandi benshi bagakomereka. Ubwo ngo Inyenzi zikaba zizeye ko zizumvisha Leta ya Uganda ko ibyo biri gukorwa n'ingabo z'u Rwanda.

Ibyo bimaze gukorwa kenshi, ndetse no mu minsi ishize twaje kumenya ko izo Nyenzi-nkotanyi zaba zararashe mu mujyi wa Gisoro muri Uganda hagapfa abantu benshi abandi bagakomereka. Ngo zari zizeye ko Ingabo za Uganda zihita zitera u Rwanda, zagira agace zigarurira zikagasigamo Inyenzi-nkotanyi, zikisubirira iwabo.

c) Ibyo byose rero murabona ko ntacyo byashoboye kuzigezaho; niyo mpamvu Inyenzi-nkotanyi zatetse undi mutwe, ibyo bikaba bimaze n'igihe, kandi zikaba zizeye ko wo ngo utazapfuba. Muti uwo mutwe uteye ute? Urebye ni programu ndende kandi ifite ibyiciro byinshi, ariko byose bigamije gufasha Inyenzi-nkotanyi kwifatira ubutegetsi.

Dore uko biteye:

1° Icyiciro cya mbere kwari ugushinga mu Rwanda ibinyamakuru bimwe byigenga, Inyenzi-nkotanyi, zikoresheje ibyitso byazo, zikajya zibibwira ibyo bigomba kwandika. Izo nyandiko kandi zikaba zigamije cyane cyane gusebya ubutegetsi bw'u Rwanda, no gucengeza ibitekerezo bishyigikira umwanzi. Uretse no gushinga ibyo binyamakuru, Inyenzi-nkotanyi zafashe na bimwe mu binyamakuru byigenga byari bisanzweho, zishoramo amafaranga menshi, maze nabyo bibisaba gukorana nazo.
Icyo cyiciro cya mbere cyagezweho, kuko umuntu wese ushishoza ntiyatinda kubona ko koko ibinyamakuru bimwe na bimwe bishyigikiye ku mugaragaro umwanzi. Ibyo bigakorwa kandi byihishe inyuma y'ubureganzira bwa buri muntu bwo kwandika no kuvuga icyo ashaka.

KA02 1521

KA021521

2° Icyiciro cya kabiri, ngo ni ukumunga amashyaka amwe n'amwe avuka mu Rwanda. Inyenzi-nkotanyi zikayumvisha ko zifatanije nayo, ngo kugira ngo bahirike ubutegetsi buriho. Muri urwo rwego, Inyenzi-nkotanyi, na none zikoresheje ibyitso byazo, zagiye zishyira abantu bazo muri ayo mashyaka, akaba aribo bacengeza ibitekerezo bashaka, cyane cyane ibica abantu mo uduce, cyangwa bigamije gukurura imvururu mu gihugu. Iyi programû ngo yaba yaratanzweho amafaranga menshi cyane.

3° Mu cyiciro cya gatatu, umwanzi ngo ashaka cyane gushyigikira ibyerekeye amoko n'uturere, maze abantu bagasubiranamo. Intambara ikarota mu gihugu hagati, naho umwanzi akigira nyoni nyinshi, akabwira amahanga ati ibintu byacitse, abubwo nimunshyigikire nshobore guhosha iyi ntambara yamaze abaturage b'u Rwanda. Kugira ngo umwanzi agere kuri iyo ntego, yitabiriye gukoresha bya binyamakuru bye, bikirirwa byandika ngo ntakajyamo hagati y'abakiga n'abanyenduga, cyangwa se hageti y'ubahutu n'abatutsi, cyangwa hiti abanyanduga n'abatutsi bararenganye muri iki gihugu, n'ibindi n'ibindi.... Ibyo byose ntahandi biri guturuka, ni programme ndende y'Inyenzi-nkotanyi n'abazishyigikiye.

4° Icyiciro cya kane kireba ingabo z'u Rwanda.
Umwanzi ngo asanga ibyo akora byose ntaho yanyura ingabo z'u Rwanda. Niyo mpamvu ngo agomba gukora uko ashoboye akazizanamo amacakubiri, akazizeza ibitangaza, kandi akazumvisha ko zaba zifashwe nabi, maze zikaba zacika intege, akazibonera aho. Ubu hakaba hari ibyitso ngo byirirwa bishaka abasirikare bitembereza mu mamodoka bibacengezamo ibyo bitekerezo, abandi bikabacengerera iz'ubuntu, ari nako bishaka kubavanamo amabanga yerekeranye n'ukuntu bahagaze ku rugamba.

5° Mu cyiciro cya gatanu, Inyenzi-nkotanyi zikoresheje ibyitso byazo, zirashakisha ku murya amabandi n'abandi bagizi ba nabi, kugira ngo bakore ibikorwa by'ubugome bukabije, nko kwiba bakoresheje intwaro, ari byo biiyana no kwica kugira ngo bateshe abaturage umutwe maze mu gihugu haze akaduruvayo.
Bityo, ngo inyenzi zirizera ko abaturage batatinda kwivumbagatanya, bavuga ko ubutegetsi buriho ntacyo buhamariye, kuko budahosha iryo terabwoba ry'inyenzi nshyashya.

6° Ikindi cyiciro Inyenzi-nkotanyi n'abazishyigikiye bashaka kugeraho, ari nacyo cya gatandatu, ni ugusenya ibintu: nk'amazu ya Leta n'inganda kimwe n'ibindi bikorwa bya kiiyambere, bataretse no kwica abantu bahahotoye.

Ibyo ngo bakaba bashaka kubikoresha abantu babo babizobereyemo, bagomba kwinjira mu gihugu rwihishwa bakihisha mu byitso byabo, ndetse ngo n'indaya zimwe na zimwe zishakira amafaranga, zikaba zakoreshwa mu gucumbikira abo bicanyi no kubabikira ibikoresho byabo, nk'imbunda, amasasu, na bya bisasu bisenya imodoka aribyo bita « mines » mu gifaransa.

4\. a) Ngayo rero, banyarwanda, banyarwandakazi, amayeri umwanzi w'amahoro yatangiye gukoresha nk'uko abashinzwe iperereza babivumbuye. Umwanzi arashaka gukwirakwiza mu gihugu umwuka mubi uturutse ku mutekano muke, kugira ngo abanyarwanda batangire kuryana basubiranamo, maze umwanzi abone uko abinjirana.

b) Umwanzi arakoresha amashyaka ya politiki kugira ngo ayifatire rimwe rimwe, maze kera kabaye azatsinde intambara atashoboye gutsinda akoresheje intwaro. Ibi rwose amashyaka agomba kubimenya akabyirinda burundu.

Nk'uko mubizi rero, ubu politiki ishingiye ku mashyaka menshi yarahamye mu gihugu, kandi nta muntu n'umwe ushobora gutambamira iyo nzira itaziguye izageza abanyarwanda kuri demokarasi nyakuri. Iyo nzira kandi twese turayishyigikive, nyamara kandi n'ubwo tutabona kimwe inzira twanyuramo kugira ngo tubonere umuti ibibazo bitwugarije abanyarwanda twese tugomba gukomera ku bumwe bwacu, tugomba kuvuga rumwe kuri iyi ntambara Inyenzi-nkotanyi zaturoshyemo.

Nyamara siko tubibona ubu ngubu! Iyo amashyaka amwe n'amwe avuga rumwe n'umwanzi udutera, iyo hari abanyarwanda bamwe na bamwe bahohotera abavandimwe babo babitiranya n'abanzi b'igihugu, mu gihe abanzi nyakuri b'u Rwanda basuka amasasu ku basilikari bacu no ku baturage baturiye umupaka w'u Rwanda na Uganda, kandi bakabiratirwa (bakabishimirwa) na bamwe mu gihugu, abanzi b'u Rwanda, baba babibona bikabatera ingufu bagakomerezaho.

Iyabu nyamara twavugaga rumwe kuri icyo kibazo cy'intambara, umwanzi aba yaratsinzwe ruhenu kuva kera. Ariko iyo uwo mwanzi abona ko amayeri akoresha hano mu gihugu yifashisha ibyitso bye amugeza ku byo agamije, akomeza kugira icyizere, maze ibintu byamara kuzamba, bigeze iwa Ndabaga agafata igihugu, agasubiza abanyarwanda ku ngoyi. Hano mu gihugu rero hari bamwe mu bavandimwe bacu barimo gufasha umwanzi kugera kuri iyo ngirwa mugambi.

c) Dusabye rero abavandimwe bacu b'abanyarwanda bose kwima amatwi no kwamaganira kure ayo mayeri y'umwanzi, kugira ngo batagwa mu mutego wateguranywe (amayeri abanitse) ubuhanga buhanitse bugamije gufata ubutegetsi bitanyuze mu nzira ya demokarasi abanyarwanda twiyemeje.

d) Nta n'umwe ubujijwe kugaragaza ibitekerezo bye no kubitangaza mu binyamakuru ashatse nk'uko Itegeko nshinga ribimuhera uburenganzira. Ariko buri muntu asabwe gushishoza, agasoma ibinyamakuru byubaka, kuko nk'uko mubizi hari ibinyamakuru bihatira ku mugaragaro abanyarwanda kwangana no kwicamo uduce

dushingiye k'uturere cyangwa ku moko.

Icyo umwanzi agamije ni kimwe. Kuva yatera umwaka ushize, icyo ashaka ni ubutegetsi bitanyuze mu nzira ya demokarasi

e) Ababagarariye amashyaka bakwiriye rwose gutoza abayoboke babo kugira amarere make, kuko bashobora kuba batabona ko umwanzi abakoresha, umwanzi ugambiriye kubigarurira kugira ngo bamufashe kugera ku mugambi we batabizi maze kera kabaye ababirike, abagire ingaruzwamuheto. Hariho abanywana na Shitani bakeka ko *(izabitura)* izabagororera ngo ibintu bimaze gutungana, *nyamara* bakiyibagiza ko icyo gihe bazibuka ingata basheshe.

f) Turasaba abanyarwanda bakunda igihugu cyabo nta buryarya (gukenyera) guhaguruka bakarwanya umwanzi ubugarije aho kujya mu myiryane umwanzi abarohamo kugira ngo imufashe (kugira ngo) bazakanguke yaramaze kubafatana igihugu.

g) Twongeye kwibutsa Ingabo z'Igihugu ko tuzishyigikiye byimazeyo. Turazisaba gukomera ku muheto no gukomeza guhangana n'umwanzi wanze kuva ku izima kandi azi neza ko gufata u Rwanda akoresheje intwaro yabinaniwe kera, kuva cya gihe intwari, ingabo z'u Rwanda zimwambukije inkiko z'u Rwanda na Uganda agasubira iyo yaturutse iyo hakurya.

Ngabo z'u *Rwanda nimwime* amatwi ba Yuda bagambiriye kubashuka, babasezeranya ibya Mirenge ku Ntenyo, cyangwa ubundi butiriganya bwinshi kugira ngo mugabanye umurego mu birindiro byanyu. Kuba u Rwanda rukiri u Rwanda ni mwe (Ngabo z'u Rwanda). None se uhu nibwo mwareka umwanzi akinjira mu Rwanda nk'uwinjira mu rugo iwe, kandi *tumaze* umwaka urenga tumena amaraso yacu duharanira ubusugire bw'igihugu cyacu?

5. Banyarwanda, banyarwandakazi ngayo amayeri umwanzi yadukanye. Nimube maso, mushyire hamwe kugira ngo mushobore guhangana nawe, mumukubite inshuro. Nkotanyi namwe, mumenye ko twabavumbuye: amayeri yanyu turayazi. Ibyiza rero, nimugane inzira y'amahoro. Abanyarwanda ntituzahwema gushyigikira ingabo z'u Rwanda zambariye gukubita inshuro umwanzi w'igihugu aho yaba aturutse hose.

U Rwanda rwahisemo inzira y'amahoro, *nyamara* kandi nta n'umwe ruzemerera kuruca inyuma yitwaje ko rukunda amahoro. U Rwanda ruri maso.



*Nijewe 'IBAGIRAM! NGU Faustin aho gusubira kudoda inkweto nzemera ngambanire abahutu. Icyo njya ni amafaranga gusa naho ibivugwa byo ntacyo bimbwiye.*

**WARI UZI KO?**

***Iby'i Burundi n'amayobera***

Ubushize ubwo abarundi bitakishaga ko batewe, bavugaga ko ababatera baturuka muri Tanzaniya. Aho gufunga imipaka yabwo n'icyo gihugu bemezaga ko gicumbikiye abagitera, ahubwo bahisemo gufunga iy'u Rwanda. Bigera n'aho birukana uhagarariye igihugu cy'u Rwanda aho i Bujumbura. Umuntu yasesengura ibibazo *biri hagati* y'u *Rwanda* n'u Burundi. Abategetsi bacu bahura *bagakomeza gubishanya*. Nkibaza aho bizatugeza nkumirwa. None se, ninde utazi ko uwitwa BANKURUNAZE Baritazari wirukanwe ku butaka bw'u Rwanda ko ariwe wacikishije inkotanyi zose zavuye mu Rwanda zigahungira i Burundi harimo ba RWIGARA n'umuryango we. None se ninde utazi ko KARONKANO nawe wirukanwe kubera gukora ibinyuranije n'ibyo yarashinzwe gukora.

Ninde utazi ko ariwe waranguraga ibinyamakuru byose by'abatutsi akabijyana ku bicururiza i Burundi; nka za Rwanda Rushya, Tribun du peuple, Kanguka, Nyabarongo, Kiberinka, Umurangi, n'ibindi byose by'inkotanyi. Yewe uwavuga ibibazo byose biri hagati y'u Rwanda n'u Burundi yaseka agatemba!!!

**Wari uzi ko?**

Yewe abahutu ntibunga ubumwe koko. *Inzu icuruza* ibinyamakuru by'inyenzi ku Gisenyi n'iya Colonel NGAYINTERANYA. Akaba yarayikodesheje ba basore b'ibyimanyi, bimwe muri byo dore ko harimo ibitazi gusoma no kwandika byigeze gushyiraho akanyamakuru kitwa Journal Uruyange «Le Matin» imigambi yako ikaza gutahurwa kadateye kabiri. None se koko ninde wakwemera ko inzu ya Colonel Ngayinteranya yakoreramo abitwa: Ntamukunzi Muhamedi Mwene OMAR GITANDA, HAMADA SEFU, BAGOYI, *Agronome*, *umututsi* w'i Nyanza ubarizwa kuri iyo nzu ya *Colonel*. N'ibindi byimanyi byose biboneka kuri iyo nzu byirirwa byogeza ishyaka ry'inkotanyi. None se ninde wakwemera ko iyo nzu ariyo ibarizwamo, Kanguka — Rwanda Rushya — Umurangi — Nyabarongo n'ibindi byose byandikwa n'inkotanyi. Twibutse kandi ko uriya Ntamukunzi ariwe watangiye bwa mbere gutesha Commandant Bizimana umutwe amwandika mu kinyamakuru cyitwa IJAMBO.

# BATURAGE BA BUTARE NIMUBE MASO.

**Recommandé A.R. N° 574 na Recommandé 577 du 16-11-1981 A.S.E. Général Major, Président de la République Rwandaise, Président-Fondateur du M.R.N.D. et la Direction Imvaho i Kigali.**

**« Baturage ba Butare nimube maso »**

Mutura Rwanda, fata, usome Imvaho n° 401 ya tariki 2 — 8 Ugushyingo 1981 wihere amaso ubwenge, n'agatimanama.

Kariya gatsiko k'abantu bakomeye, kandi bazwi, bihishe mu izina rya UWIZEYIMANA Fideli C/O Komini Shyanda, Segiteri Kinteko, Butare, muri ruriya rwandiko rwabo : *« Baturage ba Butare nimube maso »*, ndabona barikoze !

Fata usome iyo mvaho n° 401, ku rupapuro rwa 7 : Bati :

1. Mu Rwanda hose ntihari n'umuntu uti « Jye sinzirirwa ntora »; uti « kubera iki ? » Kuko abarwanashyaka ari bo bigarukiye !

Bishe itora ; Barahiye Perezida wa Repubulika ! Si i Butare gusa ni mu Rwanda hose, naho Imvaho, Gazeti ya Repubulika y'u Rwanda isomwa !

Kuko beruye bati :

« Mu Rwanda hose ntawe uzirirwa atora Cf *IMVAHO N° 401 alinéa 1.* ».

2. Bati *« Biratangaje kubona umuntu wabayeho imyaka ingahe ategeka ariko yitwikiriye ubwoko butari ubwe none yamara kugaragazwa ndetse akanabihanirwa ngo aje kwiyamamaza.*

*Kaliya gatsiko ka bariya bantu kandi Bakuru bigize : KAMENABANGA.»*

Si uriya bavuga wenyine baracumiramo n'abandi benshi cyane bari mu myanya y'ubutegetsi bitwikiriye ubwoko butari ubwabo kandi rero ni BENSHI.

3. Bati *« Nimutubwire ukuntu umuntu wahakanye ko ntakwiyunga gushoboka hagati y'amoko mu Rwanda, ashobora kwiyamamaza muri Muvoma irwanya amoko ? »*

Uwo ni Umuhutu GITERA Joseph. Ikidaterwa ubugabo n'urwagwa, icyateye imfura agahinda. Kigatera Gahutu ubwuzu, Rubanda Rukidagadura, kariya gatsiko ka za LUNARI na RADER, bagira ngo BARASHETA !

Bari kuri gahunda ya za pula (*plans*) na programmes za Rudahigwa na Ndahindurwa !

Kimwe na Mutara III Rudahigwa n'abatware be bose, barahuma amaso rubanda nyamwinshi bayibwirisha inyandiko ya Leta, ko : NTA KIBAZO MUHUTU-MUTUTSI MU RWANDA.
*« Il n'y a pas de problème ! »*.

4. Nubwo babeshya rubanda ngo « nta kibazo Muhutu-Mututsi mu Rwanda ».
Kimwe na Kigeli V, Ndahindurwa n'abafasha be bose za LUNARI na za RADER, kiriya kibazo kitoroshye bakiboneye umuti :

Intwaro z'amoko yose, n'amasasu ikaze, bararunze ! Amayeri yose yo gufatanya bene Gahutu kubaryanisha no kubicanisha, bayarimo, ndetse bayagezeho ! Baraboshya ubutitsa gukorerana za *« Coups d'Etat »*, kurimburana ngo bazaze batemba ahashashe. Babirimo, kandi barabishoboye : Bafite amafaranga atabaze, bafite amamodoka y'amoko yose, n'amapikipiki y'amoko yose. Kandi nta mugayo :

Bafite « BA NYIRAMUKESHA, BABIBAHESHA » !

5. Koko rero, mu mibare yabo, nibyo : Abahutu nibamara kurimburana — kandi babirimo —, abana b'abahungu babishyikiramo, babashukisha IFARANGA na BA NYIRAMWIZA, ikibazo MUHUTU-MUTUTSI mu Rwanda kizaba gikemuwe, bongere baririmbe bati : *« Harabaye Ntihakabe »*.

6. Bati *« Ntekerereza ukuntu abantu bategetse Parmehutu n'Aprosoma imyaka n'indi, ubu bavuga ko bacengewemo n'amatwara ya M.R.N.D. ? »*

Bati *« Rwose nibasigeho KUDUTWIKIRIZA MUVOMA, bayishyiramo za Parmehutu na Aprosoma ngo aha barashaka kuvugira Rubanda Rugufi, dore ko ari byo bagize ikitwazo »* !

BURIYA IMPAKA NTIZISHIZE??!!

7. Munyarwanda wese, wahoze uri mu bategetsi ba Parmehutu n'Aprosoma, nawe buri wese wayibereye Umurwanashyaka, ugashyigikira ayo mashyaka yombi ya Benegahutu na Rubanda Rugufi, bati *« Nta kuntu wavuga ko wacengewemo n'amatwara ya M.R.N.D. »*.

Bati *« Rwose sigaho kudutwikirira Muvoma yacu, uyishyira za Parmehutu n'Aprosoma zanyu »*.

Mbega « Çoup d'État » y'ingutu, ureke ya mafitiro ya ba LIZINDE n'agatsiko ke !

Kariya gatsiko k'Uwizeyimana Fideli KARARIKOZE !

Dore byitegereze : bati *« Rwose sigaho gutwikira Muvoma yabo »*. Wowe GENERAL Major na bagenzi bawe, bo mu nzego zose, mwabaye abategetsi ba Parmehutu n'Aprosoma bakabashyiraho mukabibera abarwanashyaka mukabashyigikira. Bati « nimusigeho kudutwikira Muvoma muyihishamo za Parmehutu n'Aprosoma zanyu »
Bati « Ntawabaye Parmehutu n'Aprosoma wavuga ko yacengewemo n'amatwara ya M.R.N.D. »

Militant HABYARIMANA Juvénal, Général Major, Perezida wa Repubulika y'u Rwanda, namwe mwese mwabaye mu nzego z'ubuyobozi bwa Parmehutu n'Aprosoma no mu nzego zose z'ubutegetsi bwashinzwe n'ayo mashyaka yombi yazamuye Gahutu na Rubanda Rugufi.

Ubwo se kariya Gatsiko, nako iriya « MUVOMA Nshya » y'abavugira muri UWIZEYIMANA Fideli, NTIRIBA TESHEJE??!!
Mwavugaga ko M.R.N.D. ari iya bene Rwanda bose, bose bayibumbiyemo !

Bati « Rwose mwidutwikirira Muvoma muyishyiramo za Parmehutu na Aprosoma ! ». Mwavugaga ko amatwara ya M.R.N.D. ari aya Revolisiyo yo muri 1959, ari nayo yabyaye Repubulika y'u Rwanda,

mukaba muyirimo, muyikorana ubutwari, biturutse kuri Parmehutu na Aprosoma.

Bati « Nta kuntu uwabaye mu Butegetsi bwa Parmehutu n'Aprosoma yacengerwamo amatwara ya M.R.N.D. »

Mwavugaga muti « Nimuhagurukire itora, mu bwitonzi, no mu bugwaneza, bwana « *Démocratic Responsable* ». Umuntu atore uwo ashaka, kandi aziko ari INGIRAKAMARO !

Bati « Mu Rwanda hose, ntawe uzirirwa atora, abari abarwanashyaka ba Parmehutu n'Aprosoma nibo bigarukiye gusa ».

Muravuga muti « Uzica itora, kuri buriya buryo 'na buriya : ibiguzi, gusebanya, kwiyamamaza ubwo, ... azahanwa » !

Ngaho Nimuhane iriya Muvoma y'Uwizeyimana Fideli, yatanze ibiguzi byo gutora abantu bayo.

Igasebya bikomeye abari biyamamaje batari abayo, ubwayo ikamamaza abayo, ikabapanga kuri lisiti ikurikije igikundiro cyabo n'imari yabo, igatangariza mu ruhame ko bagomba gutora bakurikije lisiti ya Muvoma yabo, batarenga cumi n'abatandatu !

Biriya byabaye muri Kongere ya Perefegitura ya Butara ku mugaragaro ! Ababiteguye barazwi kandi ni ibintu byagaragariye mu ruhame, ari mu itora rya Kongere, ari no muri réception yashoje icyo gisa n'ITORA !

Nyakubwahwa Diregiteri wa Gazeti Imvaho nawe wundi uzasoma ibi nanditse uzakurikirane ukuri kwabyo, aho uzasanga mbeshya, uzambeshyuze.

Murakoze, Murakarama !

Umuhutu :
GITERA Joseph HABYALIMANA.
C/O Secteur KINTEKO
Komini Shyanda
Préfecture Butare.

# ESE KANGURA NIBONANA NA BUYOYA ASADUSUBIZA NK'UKO TUBYANDITSE ?

Amahanga n'u Burundi bwose bari batangiye kwiruhutsa bumvise ko umututsi BUYOYA, umugabo uzi gushishoza no gushyira mu gaciro kurusha abamubanjirije, yafashe ubutegetsi. Ndetse imyaka amaze ayobora igihugu cye yerekanye ko ashaka kukizikura mu isayo y'umwiryane hagati y'amoko yakimunze. Ariko abanzi b'amahoro, b'ubwumvikane n'ubutabera bagizwe n'abatutsi bene wabo, bamweretse rugikubita ko ari kwihenda : maze nawe arabagarukira... Ntega na Marangara barahakongeje kugira ngo babone urwitwazo rwo kurimbura abahutu. Ejobundi naho abo batutsi batunzwe no kumena amaraso y'inzirakarengane bateje imvururu i Bujumbura no mu tundi duce tw'igihugu ku bushake, kugira ngo byitirirwe PALIPEHUTU, ishyaka rikomeye rya rubanda ariko ritemewe mu Burundi. bityo baboneraho inzira yo gutsemba icyitwa umuhutu cyose uhereye ku bazi gusoma no kwandika. N'ubu kandi baracyatikizwa kuzageza aho ubwo bwoko bungana na 85% by'abaturage bose buzasibangana mu Burundi.

Ariko se we avugishije ukuri, Perezida BUYOYA atekereza iki ku bibazo bikurikira :

Q — **Nyir'icyubahiro Bwana Perezida wa Repubulika y'u Burundi ikibazo cy'amoko iwanyu gikomeje kuba insobe kandi kiracyamena amaraso y'abaziranenge, murabona amaherezo azaba ayahe ?**

R — *Icyakora mbere yo kugirana nawe ikiganiro, kandi niba ushaka ko nkubwira ukuri kwambaye ubusa, ngusabye nanjye ko ibyo nkugezaho bitasaswa mu baturage no mu mahanga kuko icyo gihe naba nsibiye u Burundi amayira... Mu by'ukuri rero, ikibazo cy'abahutu n'abatutsi kirakomeye. ibyo nari nsanzwe mbizi na mbere hose, kandi nta muti gishobora kubonerwa ushimishije impande zose. Twebwe abatutsi dukomeye ku butegetsi no ku mutekano wacu, kuko twibeshye gato tukarekura, imbwa zaba zitubonye. Abahutu bakiriho twabiciye ababo benshi, ku buryo uko twakora kose inzika yabo idateze gushira ; no mu binyejana bitaha amakimbirane azaba ari yose. Tugomba rero kwitega iminsi dufata iya mbere mu kurimbagura tutazuyaza umwanzi ; ntidushaka ko abazatuvukaho baragwa igihugu gitegekwa n'ubwoko bw'inzigo. Ni nayo mpamvu kwihutisha umushinga wo kwica abahutu dushoboye kwica bose duhereye ku bakize no kubakandagiye mu ishuri biri mu nshingano idakuka ya buri mututsi. Iyi nkubi y'umuyaga wa demokarasi igomba kuzashinga imizi twaramaze gukubura dusigaje uduhutu duke two kutubera abaja n'abagaragu.*

Q — **Ubwo koko murumva byashoboka ko imbaga y'abantu ingana nk'uko ingana ubu yatikizwa bene ako kageni ? Ubwo se amahanga yo yaba areba he ?**

R — *Biroroshye cyane, kuko twabitangiye kandi ntihagire izindi nkurikizi. Nko mu w'i 1972 honyine, twasibye hafi miliyoni y'abahutu mu bitabo by'abazima. No mu myaka ibanziriza n'iyakurikiye nabwo twatikuye abatari bake. Dukomeje gutyo ndetse, noneho tukagira vuba kandi n'ingufu nyinshi, ntibabura nka miliyoni ebyiri zindi zahita mu myaka itanu gusa iri imbere. Nibiba na ngombwa tuzitabaza ubuvuzi, aho tudateye amaraso arimo sida tuzabashumuriza ibizungerezi biyirwaye cyangwa tubagire ingumba burundu. Naho amahanga yo urusaku rwayo turarumenyereye, baravuga bageraho bagaceceka tukikomereza ibyacu.*

Q — **Ubwo se mukomeje gutyo maze abahutu nabo bagafata intwaro ku mugaragaro ndetse bakaba bakwiyambaza n'amahanga aho ntirwabura gica ?**

R — *Ohooo ! ubwo uransekeje cyane, 'ubwo bwoko ntibwigeze budukanga, n'ubu ntibudukanga, nta n'ubwo buteze kuzadukanga, bumeze nka bya byarabu by'uburo bwinshi butagira umusururu. Ntabwo ari abantu bashobora gushyira hamwe ngo babe baturwanya ngo n'ubwo hariho abitoreza muri Tanzaniya. Nta ntwaro zikomeye bafite kuko batazi no kuzishaka. N'u Rwanda rwari kuzabatera inkunga rwifitiye iyarwo ntambara idateze gushira n'ibibazo by'ubukungu by'urudaca. Ubu twagize n'Imana mu Rwanda hemerwa ishyaka P.L. ryacu, handikirwa n'ibinyamakuru*

KA02 1525

*nka KANGUKA, RWANDA RUSHYA, Le TRIBIN DU PEUPLE, n'ibindi, tuzakorana nabyo maze bikatubera ibyitso bikomeye. Twe rwose ubu nta kibazo cy'intwaro dufite, ibibunda bya rutura tumaze kubigwiza, ingabo zigizwe n'abatutsi gusa zongerewe umubare n'ibindi bya ngombwa byose zikenera; nta gihugu na kimwe cyo muri aka karere k'ibiyaga bigari cyapfa kutwigerereza.*

Q -- **Murashaka kwiyibagiza ariko ko byakomeye na rubanda rugizwe ahanini n'abahutu rwahaguruka n'imiheto n'imipanga rugapfa kubiyahuraho, kuko na none ari hahandi harwo rugapfa rwisasiye.**

R *Ubivuze neza koko, ko byaba ari ukwiyahura; ubu gahunda yose yarakozwe y'uko abatutsi iyo baya bakagera bakwitabara baranutse batewe. Urwo rubanda rutatumenesheje muri za 1960 ntacyo ubu rushobora kugeraho na gito, nirwemere rupfe rupfuke; gerenade imwe irahagije kurusandaza.*

Q **Ariko ngo ubutegetsi atutsi bw'i Burundi bwagize uruhare rugaragara mu gushumurira u Rwanda inkotanyi zaruzahaje?**

R – *Ibyo byari ngombwa cyane, umugambi wazo twari tuwuzi neza kuko twabanje kubyumvikanaho na nyakwigendera RWIGEMA na Perezida MUSEVENI ubwe. Icyakora nyine ntitwagombaga kubigaragaza cyane; abenshi bitoreza koko iwacu, tukabaha intwaro, amafaranga n'inzandiko z'inzira, ariko mu gutera bakayobya amarari bambukiye i Buganda. Kuko n'ubwo tuvuga ngo twihagazeho bihagije, ntitwakwiha guhangana n'ikindi gihugu n'aho cyaba ari u Rwanda, kubera cyane cyane abanzi b'abahutu baturimo imbere. Naho ubundi ntitwari gukumira inkotanyi zishatse guturuka iy'amajyepfo y'u Rwanda. Kuzifasha ho tuzakomeza tuzitera inkunga, kuko ari bene wacu, kuko ziramutse zitsinze yaba ariyo mahirwe yacu, ndetse tubaye abakozanyaho n'u Rwanda zahita nazo zitugoboka, ubundi dufite umugambi wo gusubiza abatutsi ku ngoma mu bihugu bidukikije byose, maze tukazarema ubwami hima-tutsi muri Afurika. Icyitwa umuhutu cyo ni ngombwa ko gisibangana ku isi twarabyiyemeje kandi tuzabigeraho nta kundi byagenda.*

Q — **Ko abanyaburayi bababafatiye runini muri byose bashaka politiki y'amashyaka menshi, muzabigenza gute kugira ngo imbaga y'abahutu itiganza mu matora.**

R - *Mu gihe tutarashobora kubagabanyisha isasu ngo bigere aho tubaruta ubwinshi, tuzihatira gushyiraho abakandida bacu gusa mu nzego za politiki n'iz'ubutegetsi. Dushobora no gushaka uburyo hajya hatora abatutsi gusa nk'uko bigenda muri Afurika y'epfo. Dushyigikiye demokarasi, ariko dutsimbaraye kuri demokarasi y'abatutsi hagati yabo bonyine. Dushobora no kwemera ishyirwaho ry'amashyaka menshi, ariko ayobowe n'abatutsi cyangwa ibyimanyi biri mu ruhande rwacu. Abanyaburayi bo kubashuka biroroshye, ntabwo bazi gutandukanya umuhutu n'umututsi, babona bose ari abirabura bakibwira ko nta kibazo gihari.*

Q — **Ko umubano w'u Rwanda n'u Burundi ubu utameze neza, murumva bizabyara iki? Ko abanyarwanda se bamaze kumenyera iby'intambara, kandi n'abasirikare babo bakaba bashyigikiwe na rubanda rwose, aho bikaze mwabaye imbere?**

R - *Ubundi se twigeze tubana neza n'ubutegetsi bw'abahutu? Kuva kera kose habaye kuryaryana gusa; icyakora byatumye dukurikiranira hafi imiterere n'imitegekere y'abo bantu, dupima n'ingufu bafite kugira ngo tuzabone uko tuzabacakira mu cyayenge. Naho kuba abanyarwanda bari mu ntambara nta shema ririmo, ahubwo barushijeho kuzahara, udutwaro bari bafite dusazira ku rugamba, ubukungu bw'igihugu cyabo busigaye bugendera ku buce. Tuzategereza ko inkotanyi zibanoza, maze twe tuze guhanagura umwanda twisanga. Ubu twamaze no kubatambamira mu bihugu byajyaga bibagoboka nka Zayire, Misiri, Afurika y'epfo, Ubufaransa, Ububiligi, Ubudage, Kanada na Leta Zunze Ubumwe z'Amerika; ntibizere rero ko bazongera kugira icyo babigobotoraho.*

# TUMENYE UKUNTU DONATI AKORA AKAZI KO KUNEKA N'ABO ANEKERA

**N'UBWO IBINYAMAKURU BY'INYENZI-NKOTANYI NKA LE TRIBIN DU PEUPLE BYATANGIYE KWANDIKA BITAKA HAKIZIMANA DONATI UYOBORA IPERERZA MU RWANDA, KANGURA YO IRAKOMEZA KUGARAGAZA KO DONATI ADAKORERA IGIHUGU, KO AHUBWO AKORERA INYUNGU Z'ABANTU KU GITI CYABO. NGAHO NIMWIHERE AMASO UKO BIMEZE HAGATI YE NA DOCTEUR UWIMANA.**

# Repubulika ya mbere nayo yagombye guhatana itazuyaza n'ibinyoma by'inyenzi-nkotanyi.

## GATUTSI-NYENZI YATEYE YIYAHURA !

*par MAKUZA Anastase.*

**IKINYOMA GIHABWA INTEBE RIMWE NTIKIYIHABWA KABIRI.**

**IMPINYUZA IBESHUZA IMPUNZI yatanzwe na NYAKUBAHWA BWANA ANASTAZI MAKUZA PEREZIDA W'INTEKO NKURU Y'AMATEGEKO.**

**Parisi, kuwa 3 Werurwe 1964.**

### *GATUTSI-NYENZI YATEYE YIYAHURA.*

Mu rugendo yagenze kuva tariki ya 17 Gashyantare 1964 kugeza tariki ya 23 Werurwe 1964, mu bihugu byinshi by'i Burayi n'Afurika ya ruguru, Bwana Anasitazi MAKUZA, Perezida w'Inteko Nkuru y'Amategeko, yagiye anyomoza abatware b'inyenzi n'ibyitso byazo ibyo babeshyeye Repubulika y'u Rwanda mu mahanga.

Amagambo yagiye avuga aho yanyuze hose, ahiniye muri iyi disikuru yavugiye i Parisi imbere y'abanditsi b'amakuru n'abanyacyubabiro bari baje kumwumva.

~~Batega-rugori, Rubanda mwese,~~

Muri ibi byumweru bishize, nari ibinyamateka na za radiyo z'inyuma y'u Rwanda byavuze iby'imidugararo iherutse kurubamo

~~Hari abagiye babivuga imvaho. Binteye kubanza kubashimira mu ruhame amatwara~~ yabo yo kuvuga ukuri kwerekana ubupfura buranga abanditsi b'amakuru.

Hari abandi bashutswe bamamaza impuha, ari ukuvuga amakuru y'amahimbano, ari ukuvuga banimfura cyangwa se babogamiye mu gahande kamwe gusa. Mvuze ko «bashutswe» kuko uko mbibona, ubukana bagayanye uwo batungiwe agatoki n'ababeshye, bunyereka ibintu bibiri:

*icya mbere* ni uko ababyitabiriye batari bazi ko bashukwa, bakitabira ibyo bumvise babitewe n'impuhwe bafitiye ubabaye;

*icya kabiri* ni ingumba y'ikinyoma cy'abayobozi b'abo baburamana b'inyenzi babeshye amahanga kugeza igihe azigirira izo mpuhwe kandi yarajyaga kuzijujubya iyo aza kumenya imvaho.

Ubwo butanazi bw'ikinyoma, icyo bwabyaye namwe murakireba: ni umugayo igice kimwe cy'Abafaransa cyagaye Repubulika y'u Rwanda n'impuhwe cyagiriye gatutsi-nyenzi. Uko gutonesha abagome no kwamagana abatagoma byenze kuntera gushidikanya mbere yo kuvuguruza izo mpuha, ari ugukeka ko wenda mutaza kwemera ukuri ngiye kubabwira. Ariko bari ibyaje kundema umutima: ni uko nsanzwe nzi ko Abafaransa bataheranwa n'ikinyoma, nkamenya ko nta ntwari yigeze kubura urubuga hano i Parisi ishaka kuvugira abagaragara ukuri kwayo. Ni uko u Bufaransa butigeze butenguha igihugu cyose gikotanira kwishyira kikizana. Ni uko ikosa rimwe rudori ryitiriwe Abanyarwanda, ari uko bagukanye bwa bwigenge bw'inziramakemwa y'abakunzi ba Repubulika bwadukanywe n'intwari z'i Bufaransa igihe bubimburiye ibihugu byose kwipakurura ubwami mu wa 1789. Ni uko nsanga nkikijwe n'intwari zabambiye za nyenzi za Hitileri nk'uko intwari z'u Rwanda zabambiye inyenzi za Kigeli.

Uko guhuza amarere namwe, Bafaransa, mwadukanye Repubulika mu nsi, mukanesha abayihigira bose, binyemeza ko abanyumva, n'aho baba baranabeshywe kugeza ubu, bafite amatwara bahuriyeho n'Abanyarwanda..bigatuma rero bashobora kubumva vuba, ndetse bakabashyigikira mu murego bashokanye wo kuzitira ubuhake, bwa cyami, bucumbagirira ku maraso bavusha mu Rwanda no ku mpuha bamamaza mu mahanga.

Iyo sano mufitanye n'Abanyarwanda ndayibonera no kw'ishyushyu mufitiye kumva imvaho y'ibyo mwabeshywe, umuntu wese akaba yibaza ati: ubwo bunyenzi bwatangiye bute? Bwigaragaje bute mu minsi mikuru ya Noheli n'iy'Ubunani? Abanyarwanda barurimo bumvise iyo nduru bayihagurukira ~~bate~~? Imvaho y'itsembabwoko bitiriye Leta y'u Rwanda ni iyihe? Umuntu yendeye ku matwara ya politiki iriho ubu yavuga ko imigabo y'iminsi izaza ikwiye kuba iyihe? Ngibyo ibibazo abenshi mu banyamakuru bibanzeho. Ni na byo ngiye kugeragеza gusubiza kandi nizeye ko muri bunyumve neza.

### ~~1. INTANGIRIRO Y'UBWICANYI BWA GATUTSI-NYENZI.~~

Kugeza mu wa 1959, u Rwanda rwategekwaga n'umuco wa gihake umuntu yagereranya n'uwigeze kuzonga u Burayi butarajijukira demokarasi. Uwo muco wari ushingiye ku matwara yo guharira ibigaganyare by'Abatutsi ubwikanyize mu butegetsi no mu mibereho myiza, Abahutu bagaherera ku buhake n'ubutindi, ari ibitiyo bya gashakabuhake. Ibyo kandi byari bishingiye kuri wa muzi uzingiye ku kinyoma: ngo Gatutsi kuruta Gahutu ni umurage w'Imana udateze kuvaho.

Ku wa 24 Yuli 1959, umwami Mutara agwa i Bujumbura, umurwa mukuru w'u Burundi, apfa adasize imbuto. Ubwo rero, mu muco w'igihugu, ingoma-cyami yari izimye, kuko umwami asimburwa n'umwana we gusa. Ubwo uwo yari asize ubusa, ingoma y'iwabo yagombaga kurangirana na we. Irangira ry'iyo ngoma kandi ni ryo rangira ry'umuco wa gihake, kuko isumbwe rya Gatutsi kuri Gahutu rishingiye ku mwami usimbuye se no kuri iryo hererekanyangoma. Ubwo rero ubuhake bwari burimbukanye n'uwabwoshyaga.

Muri uwo mwaka kandi amatwara ya demokarasi yari amaze kwamamara mu Rwanda. Ingabo za gashakabuhake rero zari zifite impamvu yo kwikanga ko ubwizimbe bwabo bwari bugiye kuzisenyukana. Ni bwo bigiriye inama yo gukora iyo bwabaga ngo babigarurire mu maguru mashya: umuco w'igihugu bawucamo icyuho, ingoma bayimika mwene se w'uwapfuye kandi kizira, kuko ngo bene uwo mwami yitwa ubucugane akazacurika u Rwanda. Uhagarariye Uburezi bw'Ababiligi abonye bamaze kumwimika apfa kubyemera. Ngo ushenye urwe umutiza umurindi.

Ntibabonye batsinze batyo barohoka, icumu bariterera ku kiganza bati: mu bakuru b'ingabo za Parmehutu ntihagire uwunamuka. Abenshi muri bo bicwa urupfu rubi n'izo ngabo z'inkora-maraso zoherejwe n'ibyegera by'iyo ngirwa-mwami wari wikubiye aho bitaga ingoro ye. rubanda rwari rutegereje Repubulika nk'umukiza rwahanuriwe rwaranze kumwemera.

Ubucamanza bw'Ababiligi bufata abashoje ubwo bwicanyi, ab'ingenzi bakatirwa kunyongwa. Amahanga na LONU bibasabira imbabazi ngo barekurwe, ngo none ahari ni byo byatera Abahutu n'Abatutsi kwigorora. Ariko ahubwo biba gukoza agati mu ntozi.

Mu wa 1961 kamarampaka irarukata. Bibariza rubanda intumwa z'abibumbye zihahagaze. Parmehutu itsindira amajwi arenga 80% y'abatoye. Ni ko gutsinda uruhenu. Impundu zivuga urwunge mu Rwanda hose, nawe Gashakabuhake ajiginywa. Ku wa 1 Yuli indepandansi y'u Rwanda iratangwa Parmehutu ari yo iyitsindiye. Umuco wa gihake wongera gukubitwa incuro utyo, nk'uko bisanzwe iyo ugize aho upfubirana na demokarasi.

